*Séex Anta Jóob*

# Mitiŋ

Caaroy – Pikin – Caajaay – Kees Jànqeen

1982 – 1983 – 1984






EDITIONS

Ndakaaru 2016

**Séex Anta Jóob**

# Mitiŋ

**Pikin - Caaroy - Caajaay - Kees Jànqeen**

**1982 - 1983 -1984**

*Meeting de Pikine, Thiaroye, Thiadiaye, Thiès*

**© OSAD**







EDITIONS

PL
8785
D57
2016

## Tënk

## Cant

Séex Adrame Jaxate, njiitu bindkat yiy bind ci làmmiñi réew mi –UESLAN – ak Abdul Asiis Jaw, jàngalekat bu doon liggéeye ci bànqaasu làmmiñal bi nekk ci Iniwersite Séex Anta Jóob – CLAD – ñoo jëkk a sotti xalaat ya tukkee woon ca mitiŋ ya, jëmmal leen cim mbind.

Mbind moomu la Séex Adrame Jaxate càmbar, segg ko, tënk ko, dajale fànn yi bokk jubluwaay, lépp àntoo ci téere bii.

Mamadu Njaay njiitu OSAD jël na wàllam ci liggéey bi ba lépp mel ni nu ko bëgge.

Kon, jàmbaar yii nu tudd te dara yëkkatiwu leen lu dul màggal gëdda làmmiñi réew mi, cant ñeel na leen.

## Dalin wi

Woy wi Séex Aliyu Ndaw sargale Séex Anta Jóob, te ñu baaxe leen ko ci xët yiy ñëw, tibbees na ko ci téere bu tudd *Bàkku Xaalis*, téere woy, xët 20, Séex Aliyu Ndaw, Publifan.

Séex Aliyu Ndaw tudd na fii Misira, nu fàttali ne moo di « Egypte ». Séex Anta Jóob def na gëstu yu yaatu, jëm ci wone ne, nit ku ñuul coasaanam Misira la, fa la bawoo, saawu ci biir Afrig gépp. Looloo waral mu dendale làmmiñu Misira – te moo di « égyptien » - ak làmmiñi Afrig gu ñuul. Mu ngi ko faramfàccee ci téere bu mu bind, tudde ko « Parenté génétique de l'égyptien pharaonique et des langues négro-africaines (NEA, 1977) », maanaam mbokkoo gi dox diggante làmmiñu Misira ak làmmiñi nit ñu ñuul ñi fekk baax Afrig. Liggéey boobu wone na ne li làmmiñi Afrig yi di bare lépp, bu ñu ko seetee bu baax, gis ne ñoo bokk maam te loolu moo firndeel bennoog Afrig.

Soxna Aram Faal

**Woy wii, Séex Aliyu Ndaw moo ko sargale Séex Anta Jóob**

Ndeysaan
Naqar wóoy naqar
Mayi Yàllaa ngi  ne woon nii
Ci sunu wet te xamunu ci woon dara
Nu ngi ne woon jàkk ci jant bi
Ndekete
Naqar wóoy naqar
Bés dina suux ba fàww
Séex Anta saay na
Nu diy baayo
Aa Jóob sab xam-xam
Amul ab gàpp
Buuru Misira yaa la ko sol démb
Tax nga nit ku ñuul suul gàcce
Taxawal faayda
Yaa di sunub biddéew bu féq
Won gannaaw alalu àddina
Jublu xam-xam bu wér
Ak téere yu dëggu
Say yéene yépp
Afrig bennoo
Sampu fu dëgër
Aa tey nooy baayo
Nun ndawi réew mi
Waaye nooy say dono.

## Kayitu juddu RND

*Le récépissé du RND*

Mbooloo mi, maa ngi leen di nuyu. Li ma leen waroon wax lépp, dinaa ko jéem a tënk waaye mën na am mu am lu ma ci dog. Maa ngi war a jëkk a tàmbali ci di leen fàttali pàrti bii tey di RND ba ñu ko sampee booba ak léegi juróom-benni at la ; booba pàrti bi dafa taxawoon te amul kayitu juddu ; ñi ëpp ci yéen ñépp gëlëm, ñu ne pàrti bi li feek amul kayitu juddu naka lay doxe.

Daan nañu tàmm di leen wax ne leen, gone gu juddoo ca àll ba, fu amul meeri, bu amul kayitu juddu itam bu ko Yàlla mayee ag dund, dina dund. Yàgg nañu leen wax ne leen pàrti politig pas-pas la jëkk a nekk, door a nekk kayitu juddu woo xam ne wii dees ko fab di ko yëkkati di ko wone ; daa nanu leen wax itam ne leen kayitu juddu woowu, bu seen pas-pas doyee, dananu mujj dem ba àgg ci bés boo xam ne bii dananu ko téye, won leen ko ba pare boxom ko, ngeen xam ne bu dul woon seen pas-pas kayit woowu du dikk.

Jublu woon ca rekk, bëgg leen a won ne leen mag ñu jëkk ña, bu ñu masaan am lu leen naqari, ñu dajaloo bëgg koo faj, daawuñu seet ba xam ndax warees na leen may kayitu juddu bu nu ko sampe walla déet; danu daan dajaloo sottante xel, am pas-pas, topp seen pas-pas woowu ba xéy soppi àddina.

Kon nag, pas-pas moo jiitu kayitu juddu, loolu yàgg nanu leen koo wax ; terewul, ba pàrti bii door a juddu, amoon na nit ñu gëlëmoon, amoon na sax ñu baree bari, ñoo xam ne ñii, ci maasu gone yi ñu àndal lañu woon, te nekkoon ci biti, jàppoon ni pàrti, bu taxawee ni sunu pàrti bii, ni moom nëbbuwul, du dugg cig ron-lal ndaxte at yi ñu am ku ko am dootul dugg cig ron-lal walla ngay téju cib néeg naan, dénga, di nëbbu di liggéey, dangay taxaw ci biti ; li nuy def nëbbuñu ko, waroon nañu koo may ñu def ko. Réew moo xam ne mii noppi nanoo may nit ña lu tollu noonu ci ab liggéey ñu war ko sañ a taxaw di ko pénc di ko def, réew mu ñu ko noppee may nit ña, ba ñu ko xamee ak ba ñu ko xamul, nit ña moomatuñu seen bopp.

Kon nag, loolu sañ-sañ la boo xam ne bii, bu ñu ñu ko joxul itam dananu ko fab ; moo waraloon lu mat juróom-benn at RND ni nëbbuwul ; buy daje, réew maa ngi nii, bu yeboo ñu ñëw fekk ko fa jàpp ay

njiitam yóbbu tëj, noonu lanu daan liggéeye juróom-benni at, liggéey boobu it nun ñii ñoo ci jiitu woon, daawunu nekk ca ginnaaw di ko joxoñ ak di ko tegtale naan nit ñi jógleen dem fee ; danu leen daan woo nu dajaloo ci sunu biir kër ; waxtu wu mu masaan neex góornëmaa bi mënoon na nu faa fekk, jàpp nu, nun ñépp yóbbu tëj.

Waaye jàpp nanu ne sañ-sañ boobu, ku la ko xañ, am na cib sañ-sañ bu la ko nit àggee ci xañ la ko, li nga xam ne bii bu ko nit noppee am cib sañ-sañ mook bàyyimaa yem, bu ñu ko xañee, war nga ko fab, moom la RND faboon.

Bare na woon ci jamono yooyu, jàngkat yu gëlëmoon yu wax ne danuy bëgg xamb nit ñi, danuy fekk kaadar yi nu di leen xamb, ndaxte duñu mujj fenn waaye danoo fàtte woon ni liggéey boobu bépp ñoo ci jiitaloon sunu bopp, sunu bopp lanu jëkkoon a xamb te itam mbooloo mi woon sunu ginnaaw balaa woon dara mën a àgg ci moom, jaar sunu jëmmu bopp jëkk, balaa àgg ci ñoom.

## Ñàkk jaxasoo diggante mbooloo mi ak way-jàng yi

*Clivage entre les intellectuels et les masses*

### Feek mbooloo mi wóoluwu leen, ba nangu leen, wuuf leen ci biiram, duñu mën a soppi dara

Ginnaaw loolu, RND lu muy liggéey, ñi ngi koy wax ci tubaab « ligne de masse » maanaam RND dafay wàcc ba tollook mbooloo mi nga xam ne moo gën a loru ci réew mi, mu seet soxlay mbooloo moomu, foofa lay tibbe jëfam, foofa lay tibbe porogaraamam, foofa lay tibbe xalaat yi nga xam ne ñoo war a soppi réew mi.

Mënees naa ne samp pàrti, tàmbalee ca ña ca kow di seet soxlay ñooña di ko doxal, am na ñu koy def ; RND safaan bi lay def, dafay wàcc, ni ma leen ko waxe, ba tollu ci way-loru yi nga xam ne yii ñoo gën a yaatu ci réew mi, ñoo fi gën a takku itam te ñoo fi gën a nàkk, ñoo fi gën a jaaxle, ñooñu la bëgg a xettali, moo tax ba mboolem li nuy tëral ni nii lanuy doxale, tibbe ko ci soxlay ñooñu, ci ni ma leen ko nar a wone, ci li ñu jublu.

Loolu itam mooy pind bi nga xam ne moo koy feg, ba du daanu ci kàmb, ndaxte saa yu demee ba

moom ci boppam itam mi ngi bëgg a gëlëm, mbaa jëfu jàngkat, dénga, di ko bëgg a yóbbu, dina wàccaat ba tollu ci mbooloo moomu, mel na kuy sangu ci biir mbooloo mi, laajaat mbooloo mi fu mu tollu, door a gindiku moom ci boppam, teguwaat ci yoon wu jub, ndaxte nee naa leen yoon wi wépp weesuwul soxlas mbooloo mi. Kon nag loolu noonu la RND di doxale te kuy doxale noonu doo juum.

Su fekkeente ne danu doon wéet cib néeg rekk, dénga, topp ku nekk wet ga mu jàng, naan nii lanu war a doxale, amaana kon dananu juum, dananu dem ba wàcc yoon te dunu ko yëg, waaye mbooloo mee nuy feg, mbooloo mee nuy tere jàdd yoon, mbooloo mee tax ba fu nu tollu xam fu soxlas réew mi tollu ak lu réew mi laaj nu jéem a doxal loola ak lu nu ci mën.

RND, bokk itam ci li mu nar, bu ngeen ko seetloo, Senegaal, ba fi mu nekk pàrti boo xam ne dëgg-dëgg war naa mën soppim réew juddoogu fi, ku nekk mën nga tuddoo ni pàrti buy soppi réew nga, waaye wax niroowul ak nekk ko. RND jàpp na ne am na benn sàrt bu njëkk boo xam ne bii war na ko mën a sottal, door a mën a nekk pàrti boo xam ne bii moo war a mën a soppim réew : Senegaal ba fii mu nekk, jàngkat yi danoo beroo woon, bu ñu duggee ci biirub

néeg duñu ko wees di wax ca suba ba jant so, amaana, am nañu xalaat yu jub, waaye xamuñu fu réew mi tollu.

Mënoon nañu leen fee bàyyi ba àddina tukki, duñu mën a soppi dara, ndaxte foogoon nañu ne xam nañu fu réew mi tollu te xamuñu ko, mbooloo mi nekk fee moom itam beru, mel na yaram wu amul bopp … te moom itam am na wet yoo xam ne ku ko ci jiituwul, ku ko ca jiitewul di ko won ni ñu ko war a defe ci wetug sayir du mën a dem fenn ; kon nag ñaari cër yooyu, boo leen dajalewul doo am jëmm ji nga xam jii war naa mën a soppi réew mi, jëmale ko kanam.

Moo tax nu ne woon ci RND, li ëpp ci sunu liggéey te li ci gën a ëpp maanaa moo di fexe ba dig bi nga xam ne bii moo xàjjale woon ñi jàng ak ñi jàngul ci Senegaal, dig boobu dananu ko far ; bu fekkeente ni ab ñag la dananu ñàggi, dananu fab mboolem jàngkat yi nekk ci Senegaal, dananu leen fab dellu leen xooj ci biir mbooloo mi, ba mbooloo mi dellu leen wuuf, nangu leen jàpp ni ñii ay doomam lañu, duñu ay tubaab yu ñuul yu dellusi ci biiram.

Loolu kepp bu ñu ko defee, lanuy door a mën a soppi li nga xam ne lii nekk na fi. Kon nag loolu bokk na li tax RND fab mboolem gone yi nekk ci biiram te

fees dell ak xalaat yu rafet, seenub xol rafet, ñu nekk di bax guddeek bëccëg, te ñaare itam xamuñu fu réew mi tollu, mbaa bu ñu bëggee soppi itam, yéene nañu ko, waaye xamuñu nu ñu koy defe. Kon baax na nu fab mbooloo mi nga xam ne feek mbooloo mi wóoluwu leen, ba nangu leen, wuuf leen ci biiram, duñu mën a soppi dara, kon bu fekkeente ne sunu taxawaay may na nu nu màbb sàkket wi nga xam ne wii, sàkki sàkket wi nga xam ne wii moo xàjjale woon booba diggante : ñi jàng ak ñi jàngul, kon war nanoo sàkki sàkket woowee, loolii itam jàppoon nanu ci sunub liggéey la woon ñun ñii tey ci biir RND dale ci, man mii taxaw di wax ak yéen tey.

RND, yàgg naa ko wax, li koy jig mooy jamono ju jafe, ju tiis, ju daŋ, joo xam ne jii kenn du nàttable li muy def. Waaye, saa yu lépp yombee ba ku nekk mën ko, RND daldi jaaxle. Loolu itam am na ! Waaye nangeen xam ne jamono ju tiis dafa am aw liggéeyin, jamono ju yomb am aw liggéeyin : RND war naa xam ci jamono jii nu tollu itam ni mu war a liggéeye, loolu itam ay tegtal la. Yooyu, bu ma duggee ci porogaraam bi danaa ci ñëw ak yéen.

Li RND séentu moo di, mboolem gone yii fi toog yépp tey – li ko tàmbalee ci xale yii ba ci gone yi door a juddu nga xam ne ñu ngiy waaj a dugg ekool, RND

jàpp na ne ku ci nekk ab tabaxkatub réew bu wumple sa bopp, daanaka gone bu la romb, nit ku la romb ci réew mi mënees na ko soppi tabaxkatub réew ; tabaxkatub réew mi nga xam ne ku ci nekk yaa ngiy nelaw ci jëmm joo xam ne mi ngi lay romb fii ci mbedd mi, tabaxkati réew yooyu yépp la RND bëgg a yee, liy nelaw ci seeni jëmm…Ũ ! *ay tàccu…* .

Loolu bokk na ci seen porogaraam…

Kon nag loolu laaj na RND wone ni ñuy tàggate xel yi, ak ni ñuy tàggate xol yi itam ak ni nu ñuy fette bët yi ba nit ñi dellu nekk njàccaar : loolu mooy li nga xam ne RND fullaal na ko.

Kon RND soxla na gone yi danañu met te mat. Ag meteel def lu baree bare ci réew mi ; te yàgg na maa wax ne àddina sii nu taxaw daanaka kenn bëggu ci sunu xeet, dees koy bëgg a jariñoo rekk. Kon nag liy musal sunuw xeet, mooy yéen ñi nga xam ne yéen a ko nekk te mënuleen koo ñàkk a nekk, seeni bët fett, ngeen diy njàccaar met meteel gu doy…

Kon RND yitteel na ni ñu leen war a « *éduquer* », maanam ni ñu war a tàggate seenum xel ba ngeen doon nit ñoo xam ne ñii kenn du leen mën a bett, kenn du leen mën a dox ci genn wet. Loolu sunu itte la.

## Baatu mbooloo mi

*La démocratie*

Na demokaraasi bi sax ci Senegaal ni garab gu fi sax, goo xam ne gii dootul dee mukk te loolu laaj na aw liggéeyin, laaj na aw waxin, laaj na aw defin, loolu nangeen ko xam te nun dananu wax ne demokaraasi ku xamul lu mu doon rekk moo koy bañ, amul menn réew mu mën a dewëlopewu feek moomul boppam ; amul menn réew moo xam ne mii mën nga koo dewëlope te mbooloo ma moomul boppam, amul menn réew moo mën a tabax, dénga, te delloowoo baat ba mbooloo ma ; buleen ci nax seen bopp, danuy wax demokaraasi, waaye amul menn réew moo xam ne mii tey not nañu nit ña, nga mën koo tabax te delloowoo baat ba nit ña ; kon nag dewëlopmã bi nuy wax mi ngi jaar ci delloo nit ñi baat bi ba lu ñuy def, ñu xam ne seen njariñ a ca jiitu, ñu door ko mën a def ak ub xol.

Kon góornëmaa bu am um xel, dinga doxal demokaraasi, te mu nekk ag dëgg ci yow ; moo tax wet googu gis ngeen ko, RND sas na ci boppam sas wu réy, woo xam ne wii li mu ciy wax bokkul ak li ci nit ñi di wax. Demokaraasi bi, na fi sax i reen, bunu fi jógeeti te góornëmaa bi ci boppam, bu xamoon lu ko noppal sax, bu fekkeente ni ci njalbéen gi du woon

ug dëgg ci moom itam, dina mujj nekk ag dëgg ci moom, ndaxte loolu rekk mooy mën a jig réew mi mépp, loolu nangeen ko xam.

Te Senegaal fi mu nekk, amul menn réew moo xam ne mii tey, mën naa sumb dara, sottal ko, bu fekkeente ni nit ña moomuñu seen bopp ; am réew sax bu fekkeente ni bii ñeneen jóge nañu bitim-réew, bu ñu songee réew moo xam ne mii demokaraasi newu fa, danañu ko bóom ; mbooloo mu moom boppam kepp la kenn mënul a bóom ; mboolem mbooloo yi nga xam ne yii tey ñoo sàkk istuwaar nga ni ñoo tax àddina dox, da doon mbooloo yu moom seen bopp, mbooloo mu moomul boppam du bóom kenn. Nit, bu fekkoonte ne tey jii, réew mi, demokaraasi dox na fi dëgg dëgg, ba gone yi nga xam ne yii lukkiku nañu, yoo xam ne xàmme nañu, wóor na la ne li ñuy doxal ay nax nekku ci, kon doole yu mënoon jóge ca biti, bu ñëwee réew mi dina ko dékkoondoo.

Ginnaaw loolu, ci porogaraamam, ni mu ko tërale ba agsi fii mu agsi, bu nu jot gi mayoon loolii sax, doon nanu dellusiwaat ci bëre boobu, waaye yéen ñépp a ci tegoon seen bët ; won nanu leen ci jamono yooya ni nga xameente ni bii ni boroom loxoy neen, ñoo xam ne yorewuñu lu dul seen loxoy neen te nekk

cig dëgg, ni nu war a mën a wëtale boroomi fetal yoo xam ne yii nekkuñu cig dëgg ; yàgg nanu leen koo wax, fu ngeen masaan a taxaw, danu leen daan wax buleen tiit lu dul lu jub, lu jubul, lu mu am am doole seen kanam, buleen ko tiit ; àddinaa mel noonu, loo fàggu te newoo cig dëgg, àddina dina mujj xar nig leget ; xew-xew yi jaar foo foogul, àddina soppeeku.

Yàgg nanu leen cee jox ay tegtal ... Àngalteer tollu woon na foo xam ne fii, danu naan bu Àngalteer yëngoo, àddina yëngatu, Àngalteer ŋank àddina sépp, doole ëpp na ko ci àddina, kenn nit, menn màggat moo xam ne bu taxawee nga janook faar ya, dëkk ci woor, làmboo menn malaan, di doxe tànki neen, taxaw ni dina fi jële Àngalteer te Àngalteer ŋank asamaan si cib xareem, ŋank géej gi cib xareem, ŋank suuf ċib xareem, booba Amerig sax taxawagul, kenn nit taxaw ak loxoy neenam, gàddu genn dëgg kepp, ne dina fi jële doole jii jépp, ndax doole ji newul cig dëgg, ndaxte mi ngi fekk mboolem lëm mu not ko, nangu, dénga, ëllëgam, téye léppam di ko doxal te loolu jubul ; ñuy dem ba Àngalteer xéy fab Gàndi teg fi, génn ca réew moomee, te bal tàkkul.

Kon nag loolu won nanu leen ni pas-pas moo am solo ; nit ku xamul nu sayir di soppikoo, day gaaw a

jaaxle ci sayir, kon RND moo leen war di yee ci doxinu sayir, ba fu ngeen tollu di mën a gindiku, ci ni àddina di soppikoo.

Ndaxte ba ba ngeen di soppi àddina si, dungeen weesoo nekk nit ñoo xam ne dangeen a taxaw kepp ak seen loxoy neen.

Am na gaynde guy nelaw ci nit ku nekk ci yéen, gaynde googu moom demokaraasi rekk moo ko mën a yee ; nit ku nekk fii ci Senegaal, ak réew wu mu mën a doon, am na, dénga, gaynde guy nelaw ci sa biirub xol, boo xam ne bii li feek delloowuñu baatub mbooloo mi ci mbooloo mi, dénga, gaynde googu du mën a yeewu, day nelaw rekk.

Mbooloo moomu foo ko fekk dañu ko not, kon nag «un peuple invincible» moo di «un peuple libre» yooyu yépp boo ko xamee, kon demokaraasi doo ko sàggane. Fi mu nekk tey, Afrig gii, góornëmaa bu fi jëkk a doxal demokaraasi dëgg-dëgg, bu jógee bëgg koo def kudetaa, mbooloo meey dox diggante arme ba ak góornëmaa ba ; góornëmaa yi xamuñu ni tey sàkket wi nga xam ne wii, ñag bi nga xam ne moo gën a dëgër tey, bi nga xam ne bii moo doon tax ñu ñoŋle mooy demokaraasi dëgg dëgg.

Ba tax na kon ñagub góornëmaa mooy demokaraasi dëgg dëgg, bu xamee lu ko noppal. Kon nag xalaat yu mel noonu, yéen xale yi ko dégge fii, moom ngeen di war di doxal, fu ngeen nekk ; xalaat yu mel noonu ngeen di war tas ci seen biir, ba ñii nga xam ne ñii dañoo foogoon ne danuy wure, wure woowu mujj a nekk ag dëgg ci ñoom.

Dëgg la, demokaraasi tekkiwul rekk ne nag yoo xam ne yii dañu leen mbaaloya, tekki leen, bu ci nekk ñu tekki la ci sab jéng, wacc leen ñuy taxawaalu ci biir àll bi, lu neex waay def, loolu du demokaraasi.

Liiberte nit ak sa moomeelu bopp mi ngi yem fi nga xameente ni bii fi la sa moomug moroom tàmbalee. Jëmm ju nekk, na mu moome boppam ak liiberteem, liibertey moroomam moo ko feg ; waaye demokaraasi mënul a am bu fekkee ne li tubaab bi tudde « justice sociale » maanaam yemale ñépp amul, demokaraasi mënul a am bu fekkeente ne ni nuy séddalee koom-koomu réew mi, dénga, jubul ; kon demokaraasi bi ay baat rekk lay nekk, wax rekk lay nekk.

Demokaraasi dëgg dëgg li ko lal mooy séddaleyin wu jub ; réew mi koom-koomam lu mu tuut tuut, tey

bu fekkoonte ne séddale nanu ko séddale bu jub, kon nit ku nekk nanga gore, yem ca la nga am.

Waaye bu fekkeente ni séddaleyin wi dëng na, kon it am ku dem ba wéet, danga xam ne dangaa néew doole, dañu laa jekku mbaa dañu laa nax.

Loolu kon bu nuy tuddoo demokaraasi itam du ko doon, ndax kon ba tey baat bi delluwul ci mbooloo mi, kon baat bu dellu ci mbooloo mi, séddaleyin wu jubu koom-koomu réew mi moo ko lal. Loolu it bokk na li nga xam ne lii RND wax na ne bëgg na nu doxal ko ci réew mi ;beneen sàrt a ngi noonu. Kon RND delluwaat ni bu fekkeente ni lii rekk moo ko soxal, tabax réew mi moo ko soxal mooy baat bu mag bi, te tabax réew mi bare na ñu ko mën a tudde te doxaluñu ko ni nu ko war a doxale ; tabax réew mi, boo ko bëggee def, dinga sàmm yu bare.

## Demokaraasi ci biir pàrti bi

*La démocratie au sein du parti*

### Ana ñuy jiite RND ?
### Ana nu ñu leen tànne?
### Lan moo doon rëq-rëqi pàrti bi ak saafara yi nu ci mën a indi?

Kon mboolo mi nu jéem a waxtaan ak yéen ; waxtaan wi wépp nu jublu ci rekk loo xam ne war nan koo wax ba sunuy xol gisante, dellu ërfoo, nu jéem ko def. Bala may dugg ci waxtaan dëgg-dëgg wi war na maa dellusi ci ñi ñu àndaloon ndaxte am na ñoo xam ne tàmmoon ngeen leen fee gis, am na ñoo xam ne miinuleen leen te nu bokksi ci sëkretaariyaa bi ; war nanoo baamtu kon, li nu leen doon wonee ba ngeen delluwaat xam leen bu baax te xam ne ñii ñoo leen jiite fi mu nekk ba keroog nuy àgg sa kongare ba.

Dananu leen wax itam li ngeen xam ne moom la pàrti bi lal ak ci ni mu nar a doxale ba ci kongare boobu nga xam ne dëgmal nanu ko. Kii nekk ci sama càmmooñ moo di profesëer Maajoor Juuf, xam ngeen ko ; moo nekk itam ci boppu sendikaa (SUDES) ; liggéey bi muy def ci Senegaal loolu yéen ñépp, kenn nàttablewu ko ci ag jubam itam, ni mu

saxe reen ci Siin ak Saalum, loolu itam yéen ñépp xam ngeen ko ; kenn nàttablewu ko. Maajoor, ci ñi kompaletesi sëkretaariyaa politig bi ci la bokk.

Duma leen presànte sëkreteer seneraal Mustaf Jàllo, moom ngeen tàmm a gis naka-jekk ; yéen njabooti Senegaal yépp, xam ngeen ko, masunoo tàggoo guddeek bëccëg, dégg ngeen li nu leen ci wax ; kon nag, bu fekkoon danu doon seet kenn nit ci pàrti bi, koo xam ne kii danu naan ku ci jub, kon Mustaf Jàllo lanuy wax ; dunu wax Séex Anta ; Mustaf, jógal taxaw.

Yàgg na maa wax ndaw ñi ne leen bu fekkoonte ne rekk ku jub ngeen di seet, ndaxte ndaw ag njub la war a seet ci nit, kon daanaka Mustaf ngeen war a gën a bëgg ci pàrti bi, bu fekkoonte ni li nuy wax ay « principes » rekk, ag samp goo xam ne doo ko toxal ngeen di seet, kon yéen Mustaf a war a gën a doon seenub xarit ci pàrti bi te loolu moo tax pàrti bi samp ko, jox ko ndaw ñi, ne ko yaa leen di yor ; moo leen yor, nangeen ko xam ; bu fekkeente ne ag njub rekk la ndaw di seet ci mag, Mustaf mooy mag mi nga xam ne war ngeen ko topp te moom lanu leen dénk, loolu buleen ko fàtte.

Jóge ci loolu, Yelli Maajoojo mii, fi lay jàngale, fi politeknig, xam ngeen ko, du maa leen koy won. Kees la dëkk, Kajoor la dëkk, Bawol la dëkk, kon nag Yelli, jógal ; moom itam ci sëkretaariyaa politig lanu ko boole léegi.

Profesëer Bayo mooy loxo ndijooru Maajoor ; ñoo bokk di liggéey, moom itam Welingara moo fa nekk, moo fa sax i reen, bi ñuy kompalete sëkretaariyaa bi, danoo jàppoon ne Kaasamaas dafa tikkoon, nee ñu dëkk Kaasamaas bariwuñu ci sëkretaariyaa bi, amuñu ci sax, nekkuñu ci...moo tax ba, bi nuy kompalete sëkretaariyaa bi, nu def ci waa Kaasamaas, def nanu ci kenn koo xam ne *moo « représenter haute Casamance »* moo di Bayo « *région Vélingara* ».

Am na itam beneen kamaraat boo xam ne bii mooy Sàmbu, moo « représenter la basse Casamance » noonu lanu leen ci dugale, ma waxaale ko itam ngeen xam yan « critères » lanu samp bi ñuy dugal nit ñi ak lu nu leen dugale, ndax danoo bëgg, bu sëkretaariyaa politig bi dajaloo, Senegaal gépp, bu nu waxee, ku nekk mën a joxe ay xibaar ci diwaan bi nga xam ne fii nga nekk, ba nga xam ne, bu ñu dajaloo rekk, dananu mën a xam fi Senegaal yépp tollu ; loolu mooy samp gi nga xam

ne moom lanu lal, tànne ko ñi nga xam ne ñi ngi bokk ci sëkretaariyaa bi léegi, ginnaaw bu ñu lafee seenug wéral ci pàrti bi ak seenug jubal.

Jóge ca, yilimaanu pàrti bi duma leen ko wax, mooy Mamadu Njaay Onge « responsable » organisasyoŋ bi, moom masu fee jóg fii ci kër Sërin Mustafaa, moom itam kon xam ngeen ko.

Allaaji Màgget Jóob, bu fekkee aw fit ak njàmbaar lanuy seet ... Masóogi Jóob, moom itam, naka jekk xam ngeen ni fu nu masaan a tollu ci pàrti bi, moo xam, dénga, day taw i xal, moo xam day waame, mi ngi ci sunu wet ànd ak nun ci liggéey bi.

Masàmba Basel mooy seenum Masàmba Basel, masul a génn ci yéen, xam ngeen ko ak ug wéralam, xam ngeen ag ngoram. Keyta moom itam « c'est un jeune militant » boo xam ne bii danoo jóg mu ànd ak nun ci liggéey bi.

Ada Ndóoy, yéen ñi nga xam ne, yéen a nekk ci diwaanu Tiwaawan te nekk ci sendikaa bi, moom itam xam ngeen ko, kon nag ñii ñépp ñooy ñi nga xam ne ñoom lanu àndal tey ñëw fi ; loolu mooy li ma leen bëggoon a wax.

Li ci des, maa ngi tàmbalee ci fi ngeen mujje...maanaam li ngeen gis ne ay rëq-rëq la ci biir pàrti bi - organisasyoŋ bi - ak li nga xam ne doxul ci fii ngeen nekk ak amaana feneen, ak ni nga xameente ne, bu ngeen sañoon, nu doxale ko pàrti bi ; yooyu ginnaaw xas ngeen ci wax, dinaa ci wax benn baat door a jàll ci li nga xam ne moo nu fi indi, moo di fàttali leen pàrti bi ni mu sampoo ak ni muy doxale ak ni muy jéggee ay jafe-jafe yu mu mën di doon ; fàttali leen itam fi mu jëm ba yaakaar ji ngeen ci amoon ngeen dolli ko yokk, am ju ko ëpp, yooyu moo nu fi dajale tey jii.

Ci li nga xam ne moom laay jëkk a wax kon ci organisasyoŋ pàrti bi, pàrti bi sax, ku nekk gis ngeen ni mu juddoo ak fi muy jaar fépp, organisasyoŋ bi des na lu baree-baree-bare, loolu lu wér la.

Tey danoo bëgg seeni xel dal ci wet googu, loo xam ne war naa jur ab rëq-rëq sëkretaariyaa bi dina ko bàyyil xel, seet naka la mën a doxale ba xol yépp dellu fóotu, ba laab, ba xol yi dellu ërfoo, nit ñi ànd jàppante, di jenn jëmm ; loolu dananu ko liggéey, foofu lanu nar a jëm ak yéen. Kon bu yaakaaru kenn tas ci moroomam.

Lu aju ci nun ak lu nu war a def ba ngeen dellu ànd di jenn jëmm, dananu ko def, kon nag yaakaar ji ngeen amoon na yokku. Fub rëq-rëq tollu, dananu jéem a wàcc ba tollook foofa, xool ko ba xam na mu deme, nu seet nu nu ko mën a faje ci loo xam ne mooy njariñal ñépp, di njariñal pàrti bi, kon bu kenn dindi sa yaakaar ci pàrti.

Pàrti bi du farfarloo, du gënale, day seet lu jub mu di ko def, masul a tas wóllëre, du tas um xarit, loolu leer na ; kon nag koo xam ne kii mag nga walla ngay ndaw loo ci defe sa yaakaar jooju bumu tas.

Ag jub mooy dooley pàrti bi, jubal mooy dooley pàrti bi, bés bu ko pàrti bi wàccoon dootul nekk dara ; jikko jooju ngeen xamoon ci moom, moom lay wéyaale ba ñeneen ñëw ci, dénga, bu ñu nu suuloon sax, dénga, ñeneen taxaw di ko doxal, loolu nangeen ko xam ; kon pàrti bi du noppee jubal mukk, loolu mooy dooleem ; moo taxoon itam ba mu weesu fi mu jaaroon fépp ; kon nangeen bëggante te xam fi nu leen jëmale.

Soo dajalee àddina tey te xamoo foo ko jëmale, àddina soosu day jaaxle, nit ñi dañuy mujj di ŋaayoo ci seen biir, ndax joxoo leen wenn sas, amuñu lu ñu def.

Bu fekkee nag dajale nga mbooloo, te xam foo leen jëme, te mën leen a sas, te mu wóor la ni tool bi ñoom bu ñu ko gisee, ba gis ni mu yaatoo, bu ñu nekkee di ko liggéey, kenn dootu ci tal a waxanteek sa moroom sax, kon yow sam xel dina dal ; RND taxawaay boobu la taxaw.

Dana leen dellu nase ba ngeen ràbboo, ànd ni ngeen war a ànde, dana leen won tool boo xam ne bii, muy toolub Senegaal gi, di toolub Afrig gi, di toolub àddina boo xam ne, bu nu nekkee dëgg-dëgg ba gis sas yi ni ñu mel te mu wóor leen ne sas yi, bu nu leen beyul kenn du jariñu, bu nu nekkee di ko bey dootunu tal a ŋaayoo ci sunu biir ; foofu rekk lanu leen mas a bëgg a yóbbu te mooy sunu taxawaayub tey bii ; moo doon sunu bob démb itam.

Man bu ma xasee bay jóg, bay def politig, leneen lu ma def lu dul taxaw di tabax ak di xàll am ngér moo xam ne mii ku ko wàcc du jaar feneen fu jëm fenn, kon booba li may def amul benn njariñ ; ñi ma àndal ñépp loolu moo nu yëkkati ; tabax moo nu yëkkati, nangeen ko xam, RND tabax a ko yëkkati, sas wi nga xam ne moom la nar a sas, mboolem ñi nekk ci biiram ñu war koo bey, Senegaal xettaliku, sas woowu, bu ñu deetee ñëw walla nuy wax ci

organisasyoŋ yi loolu moom lanuy jiitaal, ba nit ñi gis ko ni ñu ko war a gise, nu seet kon ñun si sunu biir, bu fekkee ni lii mooy liggéey bi te nga xam ne wolof dafa wax ne yenukatu xëddéen, bu ñu waxul seen soxla door a jóg, kon duñu déggoo, dananu gis bu sas wi tolloo ni mu tollu, te nga xam ne mooy njariñul ñépp, bu nu ko bëggee bey naka la nu war a jàppantee, loolu defe naa ni bu nu ko defee organisasyoŋ, dinanu dox ni nu war a doxe, jéllale nanu ci Kees waaye ci Senegaal yépp. Loolu, pàrti bi nar na ko, te dina ko sottal, kon bu ci seen yaakaar tas mukk, lu ngeen ci amoon ci yaakaar na yokku ; loolu laa leen war a mujj wax ci wet googu.

Li ci des, dinaa leen fàttali fi pàrti bi jaar ; pàrti bi, bi muy juddu fii ci Senegaal su ngeen ko fàttalikoo, yàgg na maa wax ne booba demoon nanu ba nga xam ne daanaka sëqat rekk, sëqat rekk ngóora la woon . Ay nit dem rekk di yóbbu réew mi, fëkk xelum réew mi, fëkk fitum réew mi, fëkk jomu réew mi, fëkk ngorum réew mi, ba daanaka dara desatu fi lu dul jëmm yoo xam ne dañoo yor ñaari tànk di dox rekk, waaye dara nekkul ci biir, daanaka kenn dootul bañ dara.

## Jox gëdda làmmiñi Afrig

*Revalorisation des langues africaines*

Li nuy wax ci làmmiñ yi, mooy sàrt bi jiitu. Ba fi Tubaab yi nekkee, ay tubaab lan daan làkk, moo tax ñu daan yor réew mi ci tubaab boobu (péncum réew mi) booba ca lanu daan dẹm di fa (layal) di fa wax li war a defar réew mi. Léegi ñuni neen ak sunu pénc, bu nu defee pénc, ñuni neen. Léegi ñi tuddoo dañuy jëmale réew mi kanam, ñi koy wax ak ñi koy def, loolu dina mën a leer ; nu muy leere ? Fi mu nekk tey, dafa mel ni mboolem ñi jàng, tàmbalee ko ci ñun ñii jaar ci mboolem pàrti yeneen yu fi nekk bàyyiwul kenn ... mboolem pàrti yi fi nekk, dafa mel na dañoo ligtoo bu fekkeente ni noo ngi nar a yor réew mi ci làmmiñu tubaab, day mel na ñi jàng dañoo ligtoo, di fóoxal rekk mbooloo mi, waaye naruñu koo yóbbu fenn...

Li ko waral moo di boo séddalee Senegaal tey téeméeri cër, Tubaab yee ko defal seen bopp, Tubaab yi seetoon nañu ñan a dégg ci Senegaal ay tubaab ak ñan a fi dégg ay làmmiñi réew mi. Gis nañu ne, bu ñu séddalee réew mi téeméeri cër, juróom-ñett-fukk yeek juróom ñépp dégg nañu wenn làkk, koo ci ne « dama ne , mu ni la « ã ! » muy waxi

wolof ; gis nanu ne boo séddale woon réew mi fukki cër, benn bi rekk a dégg ay tubaab, kon nag boo tànnee wenn cër woowu ni demokaraasi bi ci laa koy doxal, ñi dégg wenn làmmiñ woowu, nga xam matuñu fukki nit ci téeméer bi, nga ne, dénga, ci làmmiñ woowu ku ko déggul doo nekk ci dëkk bi, ku ko déggul doo mën a def, ndaxte ci làmmiñ woowu lañuy yor réew mi, bii demokaraasiwu fukk ci téeméer yi la ; loo mënatee doxal fukk ci téeméer yee tax, kon loolu du demokaraasiwu dëgg-dëgg, maye bopp, rocciw làmmiñ la.

Kon li feek yoruñu réew mi ci làmmiñu réew mi, demokaraasi mënu fee am, ndaxte loo mënti def, loo mënti tabax, ñu ci mën a bokk matuñu fukkeelu mbooloo mi ci réew mi ; bés boo xameente ni bii defoon nanu ci Senegaal pénc moo xam ne danu fay wax làmmiñu réew mi, bu boobaa dangaa xam ne nax mbooloo mi yomb na, te bu booba kepp lanuy mën a tabax réew mi, ndaxte lu dul loolu, boo séddalee réew mi téeméeri cër, juróom-ñett-fukk ak juróom ñi ñoom dégguñuy tubaab, kon nag ñii ngi taxaw, bokkuñu ci tabax bi ; fukk ci téeméer rekk ñooy tabax réew mi, kon réew mi du tabaxu.

Kon nag koo xam ne kii, dénga, bëgg nga tabax réew mi, war nga koo mën a yor ci làmmiñ woo xam

ne wii dina tax 85 % yooyu bokk ci tabaxinu réew mi. Waxuñu danuy xéy rekk sempi fi làmmiñu tubaab yóbbu ca àll ba, dananu di kontine di wax ciy làmmiñu tubaab, dananu kontine ci biti, li deme niki mbootaayu xeet yi « Nations Unies » ak réew yi ci des, dananu fa wax ay tubaab, waaye pénc yi nga xam ne ci lanuy doxal sunu àddinas bopp, na péncum réew mi nga xam ne war nanu faa am dippiteb beykat, war faa am dippiteb sàmm, war faa am dippiteb nappkat ; nappkat boobu waratuñu ko ne bala nga fi mën a taxaw wax nu ñu war a nappe ak li leen soxal, dénga, li nga xam ne mooy seen itte ci napp … balaa koy mën lijjanti dégg ay tubaab, wax ko sàmm bi, wax ko beykat bi. Bu fekkeente ni li ñuy wax dëgg la ci ñoom, ni dañoo bëgg réew mi jëm kanam, beykat yi nga xam ne ku jóg tudd leen, nanu nangu ñu teew ; beykat yi nag mënuñoo teew, bu fekkeente ni dañuy yore réew mi ci làmmiñu doxandéem.

Ba tax na, li feek yorewunu réew mi ci làmmiñ wi nga xam ne moom la ñépp dégg, li feek defunu ko, sekkit wu nu mën a takk ci sunub jë itam ak lu xonq, taxul ñu mën a jëmale réew mi kanam. Kon nag kay jëmale réew mi kanam ci jëf niruwul ak ki koy jëmale kanam ci aw sekkit wu muy takk.

Wax nanu fii ne sunu digganteek Gàmbi sax waroon naa tax ba nu seet, seetaat làmmiñ wi nga xam ne moom lanu mën a yoree réew mi. Gannaaw ni nu war a yoree réew mi ci làmmiñ yi, ànd bi nu ànd ak Gàmbi doon na ko jokk jox maanaa, ba tax nu war koo seetaat ; bu ngeen ko seetee ci Taxaw, dingeen ko gis, mas nanu koo wax.

Am na beneen « parti d'opposition » bu tudd PPS, pàrti boobu mooy pàrtib doktoor Won bu Jurbel ; RND tàmm na, wax na leen ko, te loolu mooy dooleem te dinanu dem ba seen bët fett ci ; warunoo rus ku nekk ci dëgg, nu ni moo nekk ci dëgg, walla li muy wax jub na, moo xam ku mu mënti doon, bu yeboo muy beneen pàrti bu mu mënti doon ; Won pàrti opposiyoŋ la ni nun, waaye li nu dégg mu wax ko ci telewisyoŋ lu jub la ci làmmiñu réew mi te danu nangu nag ag dëgg ak fu mu mënti jóge, moo tax ay nit di nawante.

Koo xam ne kii wóolu nga sa bopp, te xam fi nga jëm fu mu doon, danga faa war a yàkkamtee àgg te ànd ak mbooloo mi. Fu dëgg jóge rekk war nga koo mën a nangu ; kooku làngu opposisyoŋ la te li mu wax ci làmmiñu réew mi, lu dëggu la, lu mat a jàpp la te dem na ci sax foo xam ne fii, ñu néew mas nañu

faa ñemee àgg ; loolu lépp lu leer la, kon nag làngu opposisyoŋ gi wax loolu war nanu koo amal njukkal.

## Tabax Senegàmbi

*Construire la Sénégambie*

Senegàmbi dananu ci wax i baat ; RND waxoon na fii léegi, waxoon nanu leen ne dananu dem ba am bés boo xam ne dananu toog seet ba xam réew yu tuut-tuutaan yi nu nekk di tabax ndax réew yu mën a sax la walla déet, ndaxte nit ka ko mas a moom, nit sàngam, ab taxawaayam da koy gëlëmal, taxawaayu Tubaab yi moo nu gëlëmal, nu Tubaab daan tabaxe am réew nu defe noonaa gën ; te réew yi nga xam ne ñoo fi ne di réew yu ndaw-ndawaan yi ci xarnu bi nu weesu ci ginnaaw, ci xarnu boobu lañu leen daan tabax, booba nit mënagul a jóge ci suuf di dem ca weer wa di dellusi ; léegi nit a ngi jóge ci suuf di dem ca weer wa di dellusi te nun ñii tey ñi ci dàq a jàng ku leen faboon tey ni la kaayleen yéeg ci guy gii tey danu lay toñ nga door a dem ca guy ga.

Bu fekkeente ni noo ngi nekk fii ci suuf, toog xam ne ku nu toñul dunu yéeg ci guy gi te bokk suuf si ak ñoo xam ne duñu sunu doomu ndey, duñu sunu doomu baay te mën a dem ca weer wa dellusi, nu

defe ni mën nanoo wéet ak sunu réew yu ndaw yii, dénga, nekk sunu jàmm, danuy nax sunu bopp.

Nee naa leen dana am bés ci daara yi nga xam ne war nanu ko samp di ci fettal bëtu xale yi, dana am bés nu seet ci lim bi nga xam ne bii mboolem jëfandikukaay yi ngeen foog ni du fi jóge mukk ba ba àddinay tukki, nu def lim ba, ngeen gis ni jëfandikukaay yooyu, balaa nu fi toog ñeen-fukki at, mu jeex tàkk ci suuf niki weñug armiñoŋ walla weñug përëm, nga xam ne ci la kuurã bi di dox tey, balaa ñii fi toog ñeen-fukki at, boo ko bëggee am dinga dox àddina sépp tey.

Loolu lépp day mujj jeex tàkk ci suuf, ndaxte ci suuf si mu nekkoon, ñu daan ko ca gase, dina jeex ba balaa nu ko deeti am, danga nuur ci géej lu mat ñaari kilomet, door ko faa fekk.

Bu boobaa, dangeen xam ndax réew mu ndaw-ndawaan mu beru moomu yépp mën na ko nekk, di ko wutal boppam bés bu nekk walla déet. Tubaab yaa ngi nekk diiru li ñu fi nekk di gas sunu njariñ yi nga xam ne yii duñu delluwaat di jebbi.

Dafa am njariñ luy jebbi, di dellusi, xam ne day ànd ak taw beek ndox mi, am njariñ loo xam ne bu

xasee jeex ci suuf rekk, dénga, jeex na tàkk, sax ma fëgg na. Njariñ yooyu nag mooy xeetu doj yi nga xam ne nag am nañu njariñ ci sunu biir suuf, Tubaab yi ñëw, nu ngi fi, fi mu nekk, di nu nax, teeyal sunum xel, nekk di ko gas gasin woo xam ne wii gaawaay ba ëpp na ; bala nga naan tërét yeewu rekk, dana fekk lépp dem, ñu jàllale ko ci seen wet, danañu ci gas sax ba gas ci lu ñu soxlawul ci saa si.

Bu ko defee sunu réew yu ndaw yi des fi ak seenug tumurànke, naan diw a ma ko tegoon, jamono sàngam lañu ma ko tegoon, waaye loolu lépp fekk mu weesu. Nangeen xam ne Afrig, réew mu ndaw mënu cee wéet, dénga, di beru di mën a defar boppam, ba tax na loo xam ne lii day likkale réew yi, ñuy ànd di boole seen bopp, loola RND bañu ko, kon Senegàmbi RND bañul defar ko.

Waaye naka jekk, RND dafa waxoon ne, waruñoo ànd, ànd goo xam ne gii xaarma-Yàllaa koy lal, waruñoo ànd, ànd goo xam ne gii aw naqar a koy lal, waruñoo ànd, ànd goo xam ne gii danuy woñ nit loxoom ci ginnaaw.

RND ànd na ci kõnfederasyoŋ bi, RND xalaat na ne Gàmbi ak Senegaal mën nañoo dem sax ba def federasyoŋ, loolu RND xalaat na ko, nun jàpp nanu

ne réewi Afrig yi bu ñu deful federasyoŋ, ñi ngiy mujj mel rekk ni réewi Amerig latin yi mel, nga xam ne téeméeri at..., am na réew mu tudd Boliwi, réew moomu ba mu moomee boppam ak léegi, téeméeri at ak ñaar-fukk ak juróom la, te am na fa téeméeri « révolutions » ak juróom-fukk, def nañu ko fa ci kudetaa « coups d'Etat », kon nag ëpp na sax benn kudetaa ci at mi te réew yooyu ña ngay toskare te duñu génn mukk ci seen toskare.

Li jox it Amerig doole tey jii, ba muy fab ub korba di ko sànni ca weer wa di ca yóbbu ay nit ñuy dellusi, weesuwul ni nu ràbboo, nga xam ne réew ya fa nekk yépp dañu leen boole ñuy benn ; liy dooley Iñoŋ Sowyetig weesuwul ràbboo ; kon nag ràbboo mooy li nga xam ne moo méngook jamono ji nga xam ne moom lañu tollool, muy korba yuy dem ca weer wa di dellusi.

Réew yu ndaw-ndawaan yi mënatuñoo wéye seen bopp; loolu, li ko waral gis ngeen ko. Gerte rekk lanu fiy bey, te gerte googu bu nu ko beyee itam ba bi ñu koy jaaysi, njëg ga nu fay dogal ajuwul ci nun, lu nu yuqamtiku yuqamtiku, dunu ko mën a jot.

Loolu lépp tax na ba, bu fekkoonte ni yaatal nanu sunu jawub biir te loolu réewi Afrig yépp, bu ñu

dajaloo woon, daldi am seenub jawu biir boo xam ne bii, loo xam ne nit liggéeyati na ko walla mu bey ko, dana ko mën a jaay ci jawub biir boobu, am na ñoo xam ne tey gerte, jiwub gerte rekk lañu... am ci Afrig, waaye balaa ñu ko jënd, jaari ca réewi Tubaab ya ñoom tam, te nga xam ne nun noo leen koy jaay ; li feek nag doxalin woowu mi ngi fi, ku leen ni day tabax réew mi, daanaka day nax boppam...

Kon ràbboo gi ànd nanu ci, waaye danoo jàpp ne ni ma leen ko doon waxe, mën naa dem sax ba doon federasyoŋ, waaye jàpp nanu ne bu nu demee ba àddina maye ko, dunu xéy it ne nit, nanu def loo xam ne fi saa si mënu fee sotti, waaye jàpp nanu ne, bu nu demee ba nga xam ne bii àddina maye na ko, Senegaal war na « organiser référendum » boo xam ne bii, bu nu demee ba nga xam ne bii waa Gàmbi gis nañu li nga xam ne moom la sunu ànd bii li mu leen di jariñ, Senegaale yi gisal ko seen bopp, ñépp gis ko, xam ne ànd bii am na njariñ, war nanoo def « référendum » boo xam ne bii dana ko yoonal, dana tax kenn du ameel sa boroom xaarma-Yàlla.

Waaye ànd bi warul jur loo xam ne lii danuy woñ seen loxo, loolu tax ca kanam, bu demee ba ca kanam, ba mu war a mën a am, jàpp nanu ne lii war

nanu koo mën a def te loolu dana mën a tax ñu weesu kõfederasyoŋ dëgg-dëgg.

Dama ciy yokk lenn rekk li nga xam ne baax na diggante Gàmbi ak Senegaal, war na baax kon diggante Senegàmbi ak réewu Afrig yi ci des, kon nag federasyoŋ boobu dafa war a nekk lu ubbiku, loo xam ne lii, dénga, mën nanu koo yaatal ba yeneen réew itam war cee mën a bokk, noonu lanu ko gise.

Ñu dellu jàpp ne wax nanu ci rajo bi nit ñoo xam ne ñii nee nañu kondaane nañu leen, war leen a rey ci Gàmbi, RND di taxaw fii ci pénc mi di ñaan góornëmaawu Senegaal ne ko lu mu mën ci jëf ak lu mu mën ciy pexe, na ko def ba nit ñooña bañ a dee ; RND jàpp na ne diggante ànd Senegaal ak Gàmbi bëgg nañu mu yàgg te bu ñu bëggee mu yàgg, kon bu ko deret simoŋ, bu ko deret ju tuuru simoŋ .

Kon nag, Senegaal dafa war tëdde njaaxaanaay, mel na rekk koo xam ne kii dafa yor ñaari séexam yu muy nàmpal, waaye waruñoo sàkk Gàmbi ñoo xam ne ñii dañu fay nekk sunuy noon, ñoo xam ne danuy jàpp ni ñii ñoo baax, ñii ñoo bon ; ñépp lanu war a yemale ; loolu mooy li nga xam ne lii mooy tax nu mën a dellu xọl yi rafet, xol yi dellu laab, ñu ànd ak

ñoom ànd bu yàgg. Kon nag lii moom la RND jàppoon ne dina ko wax ci porobalemu Gàmbi.

## Balluwaayi kàttan

*Les sources d'énergie*

Danoo topp ci Tubaab yi, yoon wu ñu jaar rekk, nu defe ni woowaa jub te Tubaab yi dem nañu ba ci seen bopp, ba wax ne bërki-démb waxaat nañu ko ci rajo bi, nee nañu léegi nag seen boroom xam-xam yi ci seen bopp, ñoo war a seet seen yoonuw bopp, ñu seet ko ba noppi, woo ñu ñu dimbali leen ca.

Ndaxte bu ngeen defee ne mën nañoo tabax, mën nañu leen wuutu tabax seeni réew itam, dangeen a gëlëm mbaa dangeen di nax seen bopp, ndax Tubaab yi ngeen yaakaar, mënuñu ko, loolu Tubaab yi wax nañu ko. Kon nag léegi jot na mboolem ñi nga xam ne am nañu xel yu nu mën a xalaate ci Afrig taxaw, dénga, jéem a seet wenn yoon woo xam ne wii danañu ko sellal jaar ca, xàll ko, nu mën a tabax réew mi ci wetug balli kàttan yooyu.

Googu wet itam RND dina ci indi xalaat lu bees loo xam ne lii bu ngeen yeboo toog di ko seet, Yàlla mën naa tee du fanaan àll. Wax nanu leen fii, mas

nanu ko fee wax ci jàkkaarloo bi nu fi jotoon a def ak taskati xabaar yi, ne leen fii ak ñaar-fukki at, loo xam ne ñu ngi koy def ci esãs, dananu ko mën a def ci xeetu ngelaw loo xam ne lii mi ngi tudd jur-ndox, ngelaw loolu mooy « hydrogène », jur-ndox la tudd te bala noo àgg atum 2000 njëgug esãs ak njëjug jur-ndox benn lay doon, kon nag jariñoo ko sax dootul wàññi dara ; ndaxte léegi, bu nu bëggee di jariñoo esãs ji, danoo jàpp ni esãs jee gën a yomb loolu.

Yéen xale yii fi nekk di jàngkat, ku ci nekk ci yéen a tax ma di ko wax, ndaxte yéen ay taseji ak jamono jooja ; te jamono jooja, bu ngeen moytuwul sax dina nu bett, nee naa leen balaa atum 2000 liitarub esãs li muy jar ak bu ni tollu ci kàttan ci, dénga, xeetu ngelaw li tudd jur-ndox benn lay doon ; esãs ak jur-ndox ñooy yem njëg, bu ko gënul a jafe, ci ni nga xam ne, noonu lanuy jariñoo esãs bi. Kon nag jot na, nu jéem a taxaw di seet xeetu ngelaw woowu nu ñu ko war a jariñoo te xeet woowu moo fiy mujj itam ëllëg, nangeen ko xam.

Esãs ji dina dem ba jeex tàkk ci suuf, dëgg-dëgg du esãs ; petarol la, moo nekk ci biir suuf. Petarol bi nekk ci biir suuf si dina dem ba jeex tàkk, mooy diwug doj. Rab yi dëkkoon ci suuf, bu yàggoon ba nit amagul ak lu daan dund ci suuf, moom la suuf

walbatiku daldi koy muur ; jotul a nëb mu nekk fa, nekk fa ba def ag diw ; moo tax ñu di ko wax petarol, mu tekki diwug doj ci biir suuf, loolu rekk la.

Diw googu nag dina dem, dénga, ba ŋacc ba jeex tàkk, ba dara dootu ci des. Te man ngelaw li ma leen di wax, bu doom aadama demee ba not ko, ba mën ko jariñoo, milyaar ciy at doom aadama dana ko mën a jariñoo te du jeex.

Junniy junniy junniy at mooy milyaar ciy at te nee naa leen mooy wuutuji mboolem li ngeen fi gis ; esãs baa ngi tàmbali jeex ; ku nekk xam na ko, ni nu koy jariñoo tey bu fekkeente ni ñu ko daan jariñoo ci 1980 moom la kontinee, 90 milyaar ciy ton moo des ci petarol ci biir suuf, loo xam ne gis nanu ko muy lu wóor ; jàpp nañu ne ñaaram desaat na ci biir suuf waaye loola dañu ko jàpp rekk waaye du lu ñu gis, waaye jàpp nañu ni looloo ngi ci biir suuf, waaye loolu lépp dina dem ba ŋacc.

Keriñ li sax dina dem ba jeex, këriñ li dina dem ba ñu di ci sàkk petarol, di ci sàkk esãs, waaye esãs boobu ñuy sàkk ci këriñ li mooy gën a jafe kon njëg. Man, jur-ndox gi ma leen wax nanu ko jariñoo, bu nu demee bay sàkk esãs ci këriñ li, esãs booba mooy gën a jafe. Kon nag buleen defe ni këriñ pexe la.

Te réewi Tubaab yi am nanu këriñ, kon nag nar nañu tàmbali, bu nu demee ba ci kanam, ñu fab këriñ loola di ca tibbe esãs, di ñu ko bëgg a jaay te nun am na feneen fu nu mën a dox ba am jur-ndox ci lu ko gën a yomb.

Li ngeen foog ni moo fi gën a tumurànke ci Afrig, li ngeen foog ni moom la Afrig gën a ñàkk ci àddina niki balli kàttan, niki « énergie » bi ngeen di dox di wax, moom la Afrig gën a barele ci àddina, nangeen ko xam. Afrig a ko fi ëpple ci àddina sépp, Afrig a fi ëpple balli kàttan, waaye balli kàttan yooyu dañu leen nemmikuwul, ndaxte danoo tàmm rekk, dénga, topp ci ginnaaw ñii, lu ni lii mooy balli kàttan bu baax bi nu ni mooy boobu.

Ginnaaw si loolu itam, balli kàttan yooyu, fa ñu nekk dañoo tasaaroo ; kon nag war nanoo fexe mën leen di wommat, dénga, ci ay buum, yooni kuurã, ba mën leen a yóbbu fu nu neex ci Afrig ; kooku mooy jokkale, war nanoo fexe ba réew yépp ràbbe, dénga, seen buumu kuurã ànd ba nga xam ni bii tey kuurã dana mën a jóge Sayiir (Zaïre) ba fii ci Senegaal te mën na ko.

Bels « Belges » yi jàppoon nañu ne, bu ñu téqtalee baaraasu dexu Kongo, danañu ci mën a jële kuurã boo xam ne bii dana nu mën a romb fii, dem ba Espaañ di ko fa jaay te njëg li du ko teree jar, ndaxte kon itam, dénga, mën naa gën a yomb kuurã ba ñu leen di jaay, bay jóge ci Frãs ak feneen.

Kon nag ku nu mën a weesu fii dem ba Espaañ ci liiñu kuurã, mën nga yem fii far. Afrig am na balli kàttan waaye balli kàttan yooyu dangeen ko nemmikuwul, dangeen jàppul ne li mu gën a barele tey mooy ndox yi, dex yi nga xam ne yii yépp mën nanu leen a téqtal di ci jële njariñ ba noppi ràbbe buumu kuurã yi, ba fu nu leen bëgg a yóbbu, yóbbu leen fa ; loolu rekk bu nu ko defoon tey Sayiir, réew yu mel noonu nga xam ne daf faa am xeetu weñ woo xam ne wii day rey ag jur, kon nun dinanu leen di mën a jaay aw yàpp, ñu di nu koy fey kuurã, buum yi di ko di indee foofu ba fii ci nun.

Yooyu yépp ci nu ñu war a tabaxe Afrig la, ci loo xam ne amagul la te xelu Afrig rekk noo ko war a xalaat, nu dem a dem ba xam ne mën na lii sotti, nu di ko doxal. Mooy li nga xam ne lii war na dugg itam ci seeni bopp ; mënuleen ne dangeen di tabax Afrig

ba noppi, bëgg a takk ab xam-xam teg fee, kon itaṃ du dox.

**Ràbboog réewi Afrig yi ak sampinu isin ci Afrig**
*L'intégration africaine et l'implantation des usines en Afrique*

Ginnaaw si loolu ni nu war a tabaxe itam réew naka jekk (tusuur), danuy wax endistriyaalisasyoŋu « industrialisation » réew mi, RND jàpp na ne kenn mënul a endistriyaalise réew mi ; isin yi nu fi war a sanc ñi ngi ko war a tàmbalee ci isin yoo xam ne yii dañuy liggéey ay jëfandikukaay, mooy isin « machines-outils », isin yooyu li feek sampoo ko fi, loo fi indi itam, boo yeboo nga wut ay sëgam teg fee.

Boo fiy dugal i oto, boo yeboo nga wut sëgu oto ya fee, nga xam ne piyees bu mànke doo ko mën a tëggal sa bopp te loolu lu nu tubaab yiy naxe la ; amunu isinu masinu jëfandikukaay « machines-outils » ; kenn mënul a endistriyaalise sam réew te amunu isinu « machines-outils ». Dangay samp isinu « machines-outils », liggéey leen, nga xam ne piyees bu mànkeeti, dananu ko mën a def, nga xam ne dananu mën a kuule, dénga, mboolem piyees yi nga xam ne war nanu ko def, ak yooyu yépp war a dugg

ci masin yi, nu mën ko di ko liggéeye fii, loolu ci la endistriyaalisasyoŋ di tàmbalee te loolu bu nu ko tàmbali woon rekk, dananu gis ne am na yu baree bare yu nu Tubaab yiy jaay, muy jar lu kenn xamul, yooyu tam Senegaal sax dana ko mën a liggéeyal boppam.

Ay ngànnaay yu woyof Senegaal war na leen mën a liggéey, Senegaal mën naa liggéey i fetal te xamu ko ; ngànnaay yu ndaw-ndawaan yooyu yépp newuma ngànnaay wu nuy jëfandikoo ci arme Senegaal mën na ko liggéey, mu ne nii waaye tàmbali ko jot na. Seetleen li nuy jënd ci ngànnaay nee nanu léegi mboolem li nu réew yi di jaay weesuwul ay ngànnaay, ay ngànnaay kese la te loolu, bu nu amee ay (machines-outils) ay fetal (...) boroom ñaari tàngoori yi tëggoon nanu fetal, la sunu maam yi mënoon, nun mënatunu ko.

Kon newuma leen fetal yi nu jëkk a tëgg dina nekk fetal yoo xam ne yii yu nu raxe, mën a dox ni fetal yi Tubaab yi tëgg, ñoom ba ñu ko dalee tëgg ba tey ; waaye lu nekk am nag tàmbali te fokk nu tàmbali ko, ndaxte nit ki, bu tëbul daanu ci biir ndox mi, du xam ne mën naa féey. Kon nag na nu mën def, dinanu njëkk a tàmbali ci wet googu.

Loolu itam laajoon na tey jii ekkool bu mel na ekkool Politegnig, moo xam bu Kees walla beneen bu mu mën di doon, war nañoo am benn « centrale solaire » boo xam ne dana nekk ci wetu géej, ci wetu Mbuur, ñu nekk fa, dénga, di tas ndoxum géej gi, di tàmbali di ci jële xeetu ngelaw wi ma leen di wax, def ay solom yoo xam ne day jóge foofu ci géej gi ba Kees, ñu di ko manq ak i pomp, di ko fa wayal di leen xàjjale ñaari xeetu ngelaw wi ci am, wu diis wi ak wu diisul wi, wu woyof wi.

Xale yooyu, bu ñu leen yóbboo ci seeni atëlyee te boole leen ak ñoo xam ne ñii, dénga, ñu di leen seet, dananu mën a tëgg ay mótëer yu ndaw mótëeru oto, dananu mën a tëgg mótëeru korba, dananu mën a tëgg mótóóru fafalnaaw yu ndaw yooyu yépp, dénga, war nanu ko mën a def ; bu nu yeboo sax nu tàmbalee ko ci li Tubaab di wax « modèle réduit ». Bu nu yeboo nu tëgg mótëer ba gën a yomb ci àddina, nga xam ne « prototype » lay doon, waaye nu ngi ci jublu wone ni mën nanu ko. Senegaal war naa jëkk a tëgg benn mótëer bu gën a yomb bu mu mën di doon, waaye bu dox, nu sàkke ko fi ba noppi mótëer boobu « hydrogène » di ko doxal mën nanu ko. Dunu ko def ci saa si, boo xam ne bii mën nanu ko jaay ci àddina si, mu mën di wujje ak mótëer yu mag yi nekk ci réew yi ci des.

Lu nekk dafa am tàmbali, ñu def ko mótëeru oto yi, def ko mótëeru korba yi, def ko mótëeru fafalnaaw yi. Bu ngeen demee « Paris » ay eleew yoo xam ne yii ci ay liise kepp lañu nekk, dañuy tëgg ay korba, di leen naawal, ñuy naaw ; fi mu nekk fii « ingénieurs » defe ni mënuñoo tëgg ay korba, defe nañu mënuñoo tëgg ay mótëer ndax danu leen ko masul a sant, ndaxte dañu leen masul a teg ci jataay yu mel noonu, jox leen « responsabilités » yi nga xam ne yii ñoo tax ñu war koo mën def.

Mu ngoogu, réew moo xam ne mii boppam da ko masoon a rëcc bay dellusi ci moom, yu baree bare day defe ni mënu ko te fokk ñu tàmbalee ko foofu, bu nu ko tàmbalee foofu, balaa ñuy àgg atum 2000 mboolem yooyu nga xam ne tey bu nu ko notee, li nuy wax « technologie hydrogène » bu nu ko tàmbalee nga xam ne ay « installations pilotes » lanuy jëkk a def, kon fii ak atum 2000 dinanu am « équipes étoffées » yoo xam ne yii dananu not « technologie » boobu ba bi nga xameente ni bii, dénga, ngelaw loolu war naa mën a wujje ak esãs, bu booba dina am ñu ko mën a doxal te kon booba, ci yéen ñii lay doon.

Loolu kon mooy yoon wi nga xam ne RND war na koo xàll ci ńi nu war a tabaxe réew mi te, dénga, loolu la jàpp mboolem li muy dęf, li góornëmaa di wax ne ñi ngi jariñoo turb yi, turb yi baax na ; loolu nanu ko wax, wàññiwul dara, su fekkee mën naa sotti te doy na ; turb yi moo di kuugel yu yàgg yi nga xam ne moo nekk ci biir dengeel suuf te nga xam ne mën nanu leen a juqi di leen lakk muy këriñ loo xam lii këriñ moo ko gën a saf ; loolu mën nañu cee jële ba tey ab tàngaay ci koo xam ne kii amoo këriñ, amoo petarol.

Ñi ngi gas itam petarol bi ci biir àll bi, loolu itam góornëmaa baa ngi koy def, baax na ; ñu ngi jéem not ngelaw li, dénga, di ko jariñoo itam di ci jële kuurã di jéem a fexe ba di fab jant bi di ko dëpp ci ñax mi, muy sax saxin wu gaaw, mboolem sax moo xam ne mii tey, dénga, am nga xobu wereg, dénga, jant bi mën na laa gaaw a saxal.

Loolu lépp mu di ko jéem … ndax mu bañ a dagg àll bi ; loolu lépp lu baax la, su fekkee mën naa sotti te doy ; waaye loolu lépp dëppoo naak li nga xam ne itam, wax nanu ko boobaak léegi, ñaar fukki at la, ba nu fiy wax nanu not ngelaw li, nanu not tàngaayu jant bi, mën cee tibbe balli kàttan, di ko liggéeye ; nanu

not, dénga ... di ko jariñoo itam, dénga, ci yeneen wet yi ci des.

Ba nuy wax loolu fii booba yàggoon na, booba defe woon nanu ne not, dénga, duusu géej gi ak not tàngaayu jant bi ak ngelaw li di ci tibbe balli kàttan, doom aadama di ko jariñoo, danoo defe woon ne aw léeb la, léegi nag léeb woowu mi ngi nii tey léegi sii agsi na.

Kon loolu lépp góornëmaa bañ koy def waaye dàqul li nu wax ; loolu, bu fekkee mën naa tax, dénga, ba sunu ittey tey faju ba tey baax na, waaye li ma leen di wax mooy li nga xam ne moo ci war a tegu, te war nanu koo tàmbali doxal fi mu ne. Kon nag li ma leen wax fii lépp wone na ne warees na yor réew mi yorin wu xelu, woo xam ne wii du cagéeni rekk, danuy dem ba xew-xew yi ni kaŋŋ ci sunu bopp, rekk ..... nu siggi door koo gis.

Moo tax ba Tubaab, li nu wuuteek nun, li tax jamono fu nu ci tollu rekk mu dox, moo di ñoom lu agsi rekk wees na ci ñoom ; ñoom ëllëg rekk lañuy liggéeyal, ëllëg rekk, moo tax ba maas gu nekk, yéen maas gii taxaw tey, bu ngeen bëggee tabax Afrig dangeen di taxaw, dénga, di liggéeyal maas giy ñëw ëllëg ; noonu la Tubaab di liggéeye, am xelam dafa

walbatiku rekk jublu ci ëllëg, nga xam ne lu agsi rekk mu jàpp ni wees na, dénga ; ñoom ëllëg rekk lañuy liggéeyal ; foofu moom gis naa loo xam ne lii war nanu koo roy ci ñoom, kon nag maas gu ñëw, na liggéeyal maas ga ca tegu.

Li nu mënti yor, ba nu ko fiy yor, bu fekkeente ni booba lanu ko doxaloon, doonoon liggéeyal maas gi nga xam ne gii mooy ñëw ëllëg, kon nëgëni bu ngeen ñëwee fekk fi balli kàttan.

Léegi lii lépp won na leen ne RND war naa sos beneen politig bu bees ci Senegaal, boo xam ne bii bu fi tumurànke la. Kon ci ni ma leen koy waxe buy xàll yoon, nit ñi dañuy gëlëm. Bu fekkeente ne RND gànnaayoo na dëgg yu mel na yii ma leen wax te mu wuuteek yi nga xam ne moom la ñeneen ñépp di wax...

Foo taxaw di nax réew mi, nu nu mënti def dinanu tabax réew mi, loolu kon mooy dooley RND, yéen ñépp ngeen jàppale ko, dimbali ko. Léegi, kon nag ngeen xam né RND du taxaw mukk di wax mbaa muy jëf, ngeen di kaata suuf ; RND du taxaw mukk di wax mbaa muy jëf mbooloo mi nekk ci ginnaawam, gone yi nekk ci biiram di kaata suuf. Yéen xale yi ci seen bopp, ci yéen la pàrti bi di mujje, pàrti bi yéen

gone yi nekk ci biiram yépp, pàrti bi boot na leen, boot na leen, roggandeeleen malaanum tóor-tóor, kon nag buleen… ba malaan moomu dellu tilim.

Yéena war a soppi réew mi ëllëg ; ñuy soppi réew mi ay « révolutionnaires » ngeen nekk, moom ngeen war a nekk ; fu nu tollu maa ngi leen di tooñ, naan leen daanaka ay làggi ngeen, bu ngeen ko doonoon dëgg-dëgg duma leen ko sañ a wax ; su ma leen koy tooñe noonu, damaa xam ne li ma leen di tooñe mën ngeen ko faxas ba mu set wicc, dama leen di cax fu ma tollu, ne leen buleen nax seen bopp « révolution » du sekkit wu xonq wow danu koy jëkkante takk ko ci sab jë, ku gën a xonqle sa moroom, ne ko maa la féete càmmooñ ; « révolutionnaire » du sax ab soppikat, « révolutionnaire » mooy kiy wàŋŋarñi am réew, ab wàŋŋarñikat.

Bu fekkee ni dangeen a bëgg nekk ay wàŋŋarñikati réew, dangeen xam ne ku mas a wàŋŋarñim réew rekk, koo xam ne kii mas nga fekk la néew doole nga yëkkati ko dénga ba mu taxaw am doole, wuutu la fa ne woon, ku ko mas a def ku nekk, danga mas a mën a nekk di fekk ay dëgg yu leer nàññ, yu jëmale réew ma kanam, nga mën ko taxaw di ko jële ci sam xel, di ko dugal ci xelum ñi nga xam

ne ñoom ngay waxal, di leen yee, seen bët di fett te loolu mënaguleen ko woon, moo tax ma ni leen buleen nax seen bopp, bu fekkeente ne li ngay wax mënoo ko nëxal lu dul ci ay tubaab, xamal ni doo soppi réew mi.

## Araf yi

1. **Araf yu góor «les consonnes», nu tudde leen baatoodi, seen lim a ngi nii** :
b- bb- c- cc- d- dd- f- g- gg- j- jj- k- kk- l- ll- m- mm- mb-mp- n- nn- nc- nd- ng- nj- nk- nq- nt- ñ- ññ- ŋ-ŋŋ-p- pp- q- r- rr-s- t- tt- w- ww- x- y- yy.

Jàppal ne :

***q*** aajoowul a séexal ci mbind mi, waaye jikkoy baatoodi bu ñu séexal la yor, ndax du feeñ ci ndoortel baat te yit mën naa feggu ***à*** ci wàllu ndeyjoor ;

***f, s, x,*** deesu leen séexal, naka noonu ci mp, mb, nt, nd, nc, nj, nk, ng, nq, amul wenn araf wu ñu ciy séexal ;

***r*** barewul lees koy séexal, xanaa ci baat yu deme ni *fërr, mërr, jérr, wërr, xërr, nerr...*

**2. Araf yu jigéen yi «les voyelles», nu tudde leen baatal, seen lim a ngi nii :**
a- à- ã- aa- e- ee- é- ée- ë- ëe- i- ii- o- oo- ó- óo- u- uu.

Jàppal ne ***à*** warul a wéet, fàww mu am araf wu ko féete wàllu ndeyjoor te loolu mënul a nekk lu dul baatoodi bu ñu séexal (*tà**kk**, fà**ll**are, bà**yy**i*), walla ***q*** nga xam ni jikkoy baatoodi bu ñu séexal la làmboo (*là**q**, sà**q**ami*), walla ñaari baatoodi yu dend (*à**nd**, tumurà**nk**e*).

## Maaska yi

Maaskay tëj ́ «accent aigu» ci **e**, **ee**, **o** ak **oo** rekk la mën a tegu : **é, ée, ó, óo**. Bu ko ci am ci baatal yooyu moo gën a tëju bi ko amul :

*xel mu ñaw / xél yu gaaw*

*genn garab/ génn réew mi*

*door liggéey bi / dóor kaña gi.*

Maaskay tijji ̀ «accent grave» ci ***a*** rekk la mën a tegu, ***a*** bi ko am moo gën a ubbeeku bi ko amul, mel ni diggante :

*takk na jabar / matt maa ngiy tàkk*

*njaay mi dafa lamb / làmb ja tas na*

*and wi fey na / ànd bi neex na.*

### Lu waral boole *-oon*, teqale *woon* ?

Mënees naa tontu ni làmmiñ wee ko defal boppam, ndax diggante -***oon*** ak ndeyu baat, amul lenn lees ci mën a roof : dafa xalaat**oon** ni...

Loolu nag dalul ***woon***, ndax am na lu mën a jaar ci diggante bi : dafa defe ni **woon**, gisuma ko **woon.**

Waaye nag bu la baat yii di ñëw nax, ***rawoon na, tawoon na, ñëwoon na***.... dees koy boole ndax mbirum –***oon*** la, moo fekksi *raw*, *taw*, *ñëw*.

## Damay boole, walla damay teqale ?

### leen

Dees koy boole ak li ko jiitu, su fekkee ni dafa taxaw taxawaayu aji-jëf ji, mu méngoo ak li ñu tudde *sujet* ci tubaab, te loolu mu ngiy xew ci :

- santaane (*impératif*) : dem**leen**
- tere (*prohibitif*) : bu**leen** dem
- gàntal (*négatif*) : demu**leen fa.**

Su génnee anam yii, dees koy ber

- ñaanleen ko, mu may **leen**
- joxuleen **leen** gëdda gi yell ci ñoom

### nanu - nañu

**Nanu** (walla nañu) benn baat lees koy bind, su fekkee ni dafa taxaw taxawaayu aji-jëf ji, mu méngoo ak li ñu tudde *sujet* ci tubaab.

- **nanu** fagaru – dem **nanu** fa

Lu ko moy, ñaari baat lees war a bind :

- góor gi dimbali **na nu,** kem kàttanam
- **na nu** góor gi dimbali

## NOTE SUR L'ÉCRITURE

Correspondances phonétiques entre l'alphabet officiel du wolof et l'alphabet latin.

1. Les lettres suivantes ont la même valeur phonétique que dans l'alphabet latin utilisé pour la langue française.

a) Consonnes

p - **paaka** : couteau

b - **bakkan** : nez

m - **mar** : avoir soif

f - **for** : ramasser

t - **taw** : pluie

n - **nelaw** : dormir

s - est toujours prononcé sourd comme dans *si* et non sonore comme dans *base*, **suuf** : sol

r - est toujours prononcé roulé, **rafet** : être joli

l - **lam** : bracelet

k - **kër** : maison

g - est toujours prononcé occlusif comme dans *gare*, **garab** : arbre

b) Voyelles

i - **cin** : marmite

é - **sér** : pagne

2. Les lettres suivantes empruntées à l'alphabet latin ont, dans l'alphabet officiel du Sénégal, la valeur phonétique suivante :

a) Consonnes

c - approximativement ce qu'on entend en français dans *tiens,* **caabi** : clé

j - approximativement ce qu'on entend en français dans *dieu,* **jabar** : épouse

ñ - existe en français dans *agneau*, ñaw : coudre

x - approximativement ce qu'on entend en français dans *chercher.* Ce son existe en espagnol (jota) et en allemand (ach-laut), **xalam** : guitare

q - n'existe pas en français, mais existe en arabe (qarīb « proche ») **ñaq** : sueur

w - existe en français dans *oui*, **woo** : appeler

ŋ – on l'entend dans *parking*, **ŋaam** : mâchoire

b) Voyelles

a - ce son est plus fermé qu'un a français mais plus ouvert que ë, **lal** : lit

à - c'est le son a du français, **làkk** : parler une langue étrangère

e - son è ou ê du français *père, tête,* **set** : être propre

ë - son e du français comme dans *demain*, **bët** : oeil

ã - voyelle nasale du français *banc*, **sãs** : être très chaud

o - c'est le o ouvert de *pomme*, **gor** : abattre un arbre

ó - c'est le o fermé de *beau, choşe*, **jóg** : se lever

u - son ou du français *trou*, **bukki** : hyène

3) Les sons transcrits par une double lettre

Les sons mp - mb - nt - nd - nc - nj - nk - ng - doivent être réalisés sans [e] initial en début de mot.

Exemple :

mbër : lutteur
ndab : récipient
njaay : vente
ngelaw : vent
samp : planter un pieu
bunt : porte
denc : garder
tànk : jambe
xonq : être rouge

Les doubles-voyelles transcrivent des voyelles longues, **suuf** : sol

Les doubles-consonnes transcrivent des consonnes fortes, **bakkan** : nez

## Catalogue des publications

Site internet : www.osad-sn.com

### Affichages pour environnement lettré dans les classes

Abajada wolof (Alphabet) sur deux planches 70 x 50.
Carte du Sénégal avec noms des localités en wolof, en pulaar et en sereer.

### Manuels d'initiation à la structure grammaticale du wolof et du sereer (formation des formateurs)

Eléments de grammaire sereer, 1995, 35 pages.
Précis de grammaire fonctionnelle de la langue wolof, 1999, 152 pages.

### Manuels didactiques pour l'apprentissage de la lecture et de l'écriture

Njàngum Wolof, syllabaire wolof, 1993, 32 pages.
A Cang a sereer, syllabaire sereer, 1993, 32 pages.
Yóbbalub Jàngalekat bi Guide du maître en wolof , 1994, 28 pages.
A fat ale no o caajangin oxe, Guide du maître en sereer, 1995, 27 pages.
Cahier d'écriture en wolof, 1995, 32 pages.

Mbindum baat yi ci wolof, dictionnaire orthographique de la langue wolof, illustré de proverbes, année 2000, 132 pages.
Alphabétisation en wolof : guide orthographique, 2ème tirage 2008, 32 pages.

## Livres de lecture

Téere dawal, livre de lecture courante avec illustrations, 1995, 48 pages.
Ay du weesu baay dee na, recueil de nouvelles, 1996, 36 pages.
Nàmm xel, tàggat jikko, recueil de pensées philosophiques, 1997, 60 pages.
Jigéen Faayda, recueil de nouvelles en wolof, 1997, 64 pages.
Aawo bi, roman en wolof, 2ème édition, 1999, 76 pages.
Toftalug Jigéen Faayda, suite recueil de nouvelles en wolof, 1999, 72 pages.
Liggéeyu ndey añub doom, recueil de contes en wolof, 2001, 64 pages.
Yari jamono, roman en wolof, 2001, 64 pages.
Janeer, roman en wolof, 2001, 64 pages.
Taaral ak ladab ci làmmiñu wolof, Esthétique et littérature de langue wolof, 2003, 64 pages.

Guy Njulli, pièce de théâtre en wolof, 2003, 160 pages.

Bokk Afrig, pièce de théâtre en wolof, 2004, 120 pages.

Pelu' Fela, recueil de poèmes en sereer, 2004, 72 pages.

Màtt Fel Teeñ, recueil de contes en wolof, 2006, 72 pages.

Ba jaar ganejee kaña, recueil de contes en wolof, 2006, 72 pages.

Mellentaan Koote ak ngatoom, conte en wolof, 2009, 28 pages.

Mbaam Aakimoo II, roman en wolof, 2009, 180 pages.

Ci Kepparug xalima ak xel, recueil de poèmes en wolof, 2009, 96 pages.

Yóbbalu ndaw, recueil de pensées wolof, 2009, 72 pages.

Mellentaan Koote ak ngatoom, conte en wolof, 2009, 28 pages.

Mbaam Aakimoo II, roman en wolof, 2009, 180 pages.

Ci Kepparug xalima ak xel, recueil de poèmes en wolof, 2009, 96 pages.

Yóbbalu ndaw, recueil de pensées wolof, 2009, 72 pages.

Singali, roman en wolof de Cheik Aliou Ndao, 2013, 144 pages.

Lexique français-wolof/wolof-français relatif à la physique de Cheikh Anta Diop, 2013, 72 pages.

Mbaam aakimoo III, roman en wolof de Cheik Aliou Ndao, 2013, 144 pages.

Njeekum tafil, roman en sereer de Maxime Senghor, 2012, 78 pages.

Mbaam aakimoo III, roman en wolof de Cheik Aliou Ndao, 2013, 160 pages.

Pexe du ñàkk, conte en wolof de Coura Sarr, 2013, 60 pages.

Ndoq xa pefit, recueil de proverbes sereer, de Made Sadio Diouf, 2013, 40 pages.

Teggin, recueil de poèmes wolof, de Cheik Aliou Ndao, 2013, 62 pages.

Sooda, roman en wolof de Abi Ture, 2014, 64 pages

**Livres de calcul**

Téere xayma I ak 2, 1996, 52 pages.

Tàggantu ci xayma 1 ak 2, exercices de calcul pour le formateur, 1996, 32 pages.

## Manuels de vulgarisation sanitaire

Ñakk yu mat : gàllaaj gu wóor, PEV en wolof, 1994, 24 pages.

Ñek teyu : teex booru, PEV en sereer, 1995, 24 pages.

Téere Wér, Carnets de santé français-wolof, 26 pages.

Safe o wod fo ɓaal, Carnets de santé français-sereer, 26 pages.

Deftel Ƴeewtindorgel cellal yumma e biɗɗo, Carnets de santé français-pulaar, 26 pages.

Sama doom dama koy nàmpal, l'allaitement maternel en wolof, 1994, 16 pages.

Njiriiñ 'a numin, l'allaitement maternel en sereer : illustré couleurs, 1998, 20 pages.

Ëmbub Jàmm, La maternité en wolof, 1994, 16 pages.

Bodafar Ƥuubu, la maternité en sereer, 1998, 16 pages.

Lexique français-wolof de la santé, 1995, 80 pages.

Lekkug tànneef, manuel de nutrition en wolof, 60 pages.

## Education civique

Ndeyu Àtte Repibligu Senegaal, La Constitution de la République du Sénégal, avec la version française en annexe, 2010, 126 pages.

## Informatique

Baatukaayu x@mtéef, lexique informatique français - anglais – wolof et wolof - français – anglais, 2002, 64 pages.

## Tur yi ak seeni déegkat *Le nom et ses déterminants*

| | | | | | | | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| b- | ab | bi | ba | bob | bii | bee | boobii | boobu | boobule | booba | boobee | ban | bépp | benn | beneen |
| g- | ag | gi | ga | gog | gii | gee | googii | googu | googule | googa | googee | gan | gépp | genn | geneen |
| j- | | ji | ja | joj | jii | jee | joojii | jooju | joojule | jooja | joojee | jan | jépp | jenn | jeneen |
| k- | | ki | ka | kok | kii | kee | kookii | kooku | kookule | kooka | kookee | kan | képp | kenn | keneen |
| l- | al | li | la | lol | lii | lee | loolii | loolu | loolule | loola | loolee | lan | lépp | lenn | leneen |
| m- | am | mi | ma | mom | mii | mee | moomii | moomu | moomule | mooma | moomee | man | mépp | menn | meneen |
| ñ- | | ñi | ña | ñoñ | ñii | ñee | ñooñii | ñooñu | ñooñule | ñooña | ñooñee | ñan | ñépp | ñenn | ñeneen |
| s- | as | si | sa | sos | sii | see | soosii | soosu | soosule | soosa | soosee | san | sépp | senn | seneen |
| w- | aw | wi | wa | wow | wii | wee | woowii | woowu | woowule | woowa | woowee | wan | wépp | wenn | weneen |
| y- | ay | yi | ya | yoy | yii | yee | yooyii | yooyu | yooyule | yooya | yooyee | yan | yépp | yenn | yeneen |
| c- | | ci | ca | | | | | coocu | | | | | | | |
| f- | | fi | fa | fof | fii | fee | foofii | foofu | foofule | foofa | foofee | fan | fépp | fenn | feneen |
| n- | | ni | na | non | nii | nee | noonii | noonu | noonule | noona | noonee | nan | népp | nenn | neneen |

Araf yi nekk ci xàllu càmmooñ wi (b- ; g-, j-…) ay giiralekat lañu (*classificateurs*), ñooy wone giir gi (*classe*) tur wi bokk, mel ni tur wu ne dafa am aw sant : *fas* **w-**, *xar* **m-**, *suuf* **s-**, *garab* **g-**. Seenug jokkoo ak ay màndarga yu deme ni **-i**, **-a**, **-oo**, **-u**, **-enn**… moo jur li ma tudde déegkati tur yi. Ci mbind mi, déegkat yi dees leen di teqale ak tur yi : ***as ndaw***, ***kër googu***,

* Pour plus de détails, voir Précis de grammaire fonctionnelle de la langue wolof, par Arame FAL, Dakar, 1999, 152 pages.

Jàllarbi gi : la conjugaison*

| ***M. virtuel*** | ***Mode déclaratif*** | | | | | ***Mode injonctif*** | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | ***Terminatif*** | ***Subjectif*** | ***Objectif*** | ***Processif*** | ***Situatif*** | ***Désidératif*** | ***Impératif*** |
| ma wax | wax naa | maa wax | …laa wax | dama wax | maa ngi wax | naa wax | |
| nga wax | wax nga | yaa wax | …nga wax | danga wax | yaa ngi wax | nanga wax | waxal |
| mu wax | wax na | moo wax | …la wax | dafa wax | mu ngi wax | na wax | |
| nu wax | wax nanu | noo wax | …lanu wax | danu wax | nu ngi wax | nanu wax | |
| ngeen wax | wax ngeen | yéena wax | …ngeen wax | dangeen wax | yéena ngi wax | nangeen… | waxleen |
| ñu wax | wax nañu | ñoo wax | …lañu wax | dañu wax | ñu ngi wax | nañu wax | |
| may wax | dinaa wax | maay wax | …laay wax | damay wax | maa ngiy wax | naay wax | |
| ngay wax | dinga wax | yaay wax | …ngay wax | dangay wax | yaa ngiy wax | nangay wax | dil/deel… |
| muy wax | dina wax | mooy wax | …lay wax | dafay wax | mu ngiy wax | nay wax | |
| nuy wax | dinanu… | nooy wax | …lanuy wax | canuy wax | nu ngiy wax | nanuy wax | |
| ngeen **di**… | dingeen… | yéenay wax | …ngeen **di**… | dangeen **di**… | yéena ngiy wax | nangeen **di**… | dileen… |
| ñuy wax | dinañu… | ñooy wax | …lañuy wax | dañuy wax | ñu ngiy ax | nañuy wax | |
| | ***Négatif*** | | | | | | |
| li ma waxul | waxuma | maa waxul | …laa waxul | dama waxul | | buma wax | bul wax |
| li ma **dul**… | duma wax | maa **dul** wax | …laa **dul** wax | dama **dul**… | | bumay wax | bul di wax |

Jukki yi nu siiwal, ci mitiŋu RND yu Pikin, Caaroy, Caajaay ak Kees lañu tukkee ci atum 1982, 1983, 1984.
Mitiŋ yooyu Séex Anta Jóob mi ngi leen def ci kàmpaañu palug dippite yu 1983 walla ginnaaw ba ñu ko nangulee pàrteem boobu di RND.
Séex Anta mu ngi ciy waxtaane pexe yi nu mën a jaar ba suqali réew mi ak ana luy ëllëgu Afrig.
Ci waxtaan yooyu, dellusi na ci xeex bi aju woon ci kayitu juddub pàrti bi ñu lànkoon ne duñu ko joxe, ci « demokaraasi » muy baatu mboolo mi, ak gëdda gi nu war a jox làmmiñi Afrig yi. Dina ci wax it mbirum Senegàmbi, balluwaayu kàttan yi, ràbboo gi réewi Afrig war a ràbboo te mu ànd ak sampinu isin yuy jariñ ci dun bi nu nekk.
Ay waxam, ni ñu dëggoo ba tey lu kéemaane la.

Les textes que nous vous présentons proviennent de meetings du Rassemblement National Démocratique (RND) du Professeur Cheikh Anta DIOP, en 1982, 1983, 1984 dans les localités de Pikine, Thiaroye, Thiadiaye et Thiès au cours de la campagne pour les législatives de 1983 et après, à la suite de la légalisation du parti qu'il dirigeait.
Le Professeur y aborde les thèmes essentiels sur les possibilités de développement du Sénégal et l'avenir de notre continent.
Ces thèmes ont pour nom : la lutte pour la légalisation du parti (la question du récépissé du RND), la démocratie, l'utilisation des langues africaines comme facteurs d'égalité et de développement, la Sénégambie, les sources d'énergie du futur, l'industrialisation du continent liée au fédéralisme.
Ses paroles sont encore d'une actualité déconcertante.

ISBN 979-10-91840-08-8
